

**Ha u shaqayn inaad taajir noqoto,**
**oo xigmaddaadana ka fogow.**
**Waxba ma eegaysaa?**
**Waayo, hubaal maal baa baalal sameeya;**
**Sida gorgor samada duulaya.**

Maahmaahyadii 23:4-5



Oo wuxuu iyagii ku yidhi, Iska eega oo damaca iska jira, waayo, dadka noloshiisu kama dambayso maalkuu leeyahay. Markaasuu masaal kula hadlay, isagoo leh, Nin taajir ah dhulkiisu aad buu u soo bixiyey. Oo isna wuxuu yidhi, Sidan ayaan samaynayaa. Maqsinnadaydii waan dumin doonaa oo kuwa ka waaweyn ayaan dhisan doonaa; oo halkaasaan ku urursan doonaa midhahayga iyo alaabtayda oo dhan. Oo waxaan naftayda ku odhan doonaa, Nafay, waxaad leedahay alaab badan oo sannado badan loo dhigay. Is raaxayso, oo wax cun, oo cab, oo rayrayn. Laakiin Ilaah wuxuu ku yidhi, Doqon yahow, caawa naftaada waa lagu weyddiisan doonaa, oo waxyaalaha aad diyaarsatay yaa lahaan doona? Sidaas oo kale waa kan maal urursada oo aan Ilaah u hodan ahayn. Luukos 12:15-21

... Carruurtoy, aad bay ugu adag tahay kuwa maalka isku halleeya inay boqortooyada Ilaah galaan!
MARKOS 10:24

Waayo, nin maxay u taraysaa hadduu dunida oo dhan helo oo uu naftiisa lumiyo? Ama nin muxuu u bixiyaa naftiisa beddelkeeda? MARKOS 8:36-37

Kii lacagta jecelu lacag kama dhergi doono.
Kii barwaaqada jecelna, taasuna waa wax aan
waxba tarayn. Wacdiyahii 5:10

Jacaylka ha ka fikirina waxyaalaha dhulka yaal.
Kolosay 3:2

Laakiin cibaadadu waa faa'iido weyn markii raallinimo
la jirto. Waaayo, dunidan waxba ma aannu keenin,
oo waa hubaal inaynaan waxba qaadan karin.
Oo haddaynu haysanno cunto iyo dhar aynu ku dheregno.
1 Timoteyos 6:6-8

Dulmiga ha isku hallaynina, tuuganimona ha ku caayinina.
SABUURRADII 62:10

Kii wax xadi jiray yuusan mar dambe wax xadin,
laakiinse ha hawshoodo isagoo gacmihiisa ku shaqaynaya
oo wax wanaagsan samaynaya si uu u haysto wax uu
siiyo ka wax u baahan. EFESOS 4:28

Iibiya waxaad leedihiin oo sadaqo bixiya; Samaysta
kiishash aan duugoobaynin, oo maal aan dhammaanaynin
ku urursada jannada, meesha aan tuug ku soo dhowaan
oo aan aboor ku baabbi'in. Waayo, meesha maalkaagu
ku jiro, meeshaasaa qalbigaaguna ku jiri doonaa.
Luukos 12:33-34

Laakiin goortaad sadaqad bixinayso, bidixdaadu yuusan
ogaan waxay midigtaadu samaynayso, si ay
sadaqaddaadu u qarsoonaato, oo Aabbahaaga waxa
qarsoon arka ayaa kuu abaalgudi doona. MATAYOS 6:3-4

Waxaa barakaysan kii ka fiirsada miskiinka, Oo Rabbigu waa samatabbixin doonaa wakhtiga dhibaatada. SABUURRADII 41:1

Miskiinka iyo agoonta u gar siiya, Oo miskiinka iyo saboolka baahan u garsoora. SABUURRADII 82:3

Kii maalkiisa isku halleeyaa wuu dhici doonaa; Laakiinse kuwa xaqa ahu waxay u barwaaqoobi doonaan sida laan oo kale. Maahmaahyadii 11:28

Waxaa jira mid hodan iska dhiga oo aan waxba haysan, Oo waxaa jira mid miskiin iska dhiga oo maal badan leh. Maahmaahyadii 13:7

Kii deriskiisa quudhsadaa wuu dembaabaa, Laakiinse kii miskiinka u naxariistaa waa barakaysan yahay. Maahmaahyadii 14:21

Kii miskiinka u naxariistaa Rabbiguu wax amaahiyaa. oo wixii uu siiyeyna wuu u celin doonaa. Maahmaahyadii 19:17

Maalka badan waxaa laga doortaa magac wanaagsan, Oo nimcona waa ka wanaagsan tahay lacag iyo dahab. Maahmaahyadii 22:1

Kii il deeqsi leh lahu waa barakoobi doonaa; Waayo, isagaa cuntadiisa wax ka siiya masaakiinta. Maahmaahyadii 22:9

Kii miskiinka wax siiyaa ma baahnaan doono, Laakiinse kii indhihiisa qariyaa habaar badan buu heli doonaa. Maahmaahyadii 28:27